

# GAAFII FIQHIIDHAA 30 TAN YERO AMMAA GAAFATAMTU

1. Namni soomu ka imala deemaa jiru yoo sooma fure booda wayta roophilaan ol kaate aduu arge maal taha ?
   D/ Namni biyya tokkotti sooma furee booda erga inni furee roophilaan isaan kaate ykn osoo roophilaa keesa jiru fure booda wayta isiin ol fagaatte aduu arge akkasumati furiinsa isaatiin tura.
   Jecha (ibnu baaz, inbu utheymiin ,abdulrazzaaq alafifif)

2. Namni soomu yeroo imala deemu kan xinxlluu qabu aduu arguu moo yeroon furiinsa biyyi isatti kaluu jiruu laala ?
   D/ Namni haala sooma qabun imala bahee yeroon biyya inni irraa bahee sun ykn biyyi isatti kaluu jirtu waytiin isiin furtu geette garu inni sababa roophilaan samii keessa ol fagaatteen yoo aduu argaa jiraate sooma san furuu hin qabu haga aduun sun dhiitutti.
   Fatwa (ibnu baaz, inbu utheymiin ,abdurazzaaq alafifif)

3. Furiinsa biyya guyyan itti dheeratuu.
   D/namni biyya tokko jiru haga aduun biyya sanii dhiitutti ( seentutti) sooma furuun hin tahu hala aduun biyya sanii sa'aa 24 keessatti seentuun.

Garuu yoo soomuu dadhabee yokaa soomuun fayyaa dhabe sababa fayyaa dhabuu saniif hiikee qadaa baasa.

4. Biyya aduun hin seennetti akkamitti sooma qabatuu fi sooma furuun beekkama.
   D/ namni biya aduun sa'aa 24 keessatti hin seenne keessa jiru fkn biyya guyyaan guyya 2 ykn guyyaa 7 turu yoo jiraate biyya isatti kaluu jirtu laalee guyyaa biyya saniitiin laallata

5. Namni sababa banjii ykn waan sammuu hadoochuu fudhatuun sammuun isaa hadoodde maal taha?
   D/ namni aqliin isaa sababa banjii ykn waan sammuu hadoochu fudhatuun Sammuun isaa hadoodde murtiiin isaa akkuma nama gaggabeeti namni sooma niyyatee booda gaggabee uf wallaale haala 2 qaba
   A) Nama Guyyaa guutuu gaggabu kan haga aduun dhiitutti uf hin beeyne nama kana soomni isaa hin tahu guyya san qadaa baasuu qaba.
   B) Guyya kaeessaa yeroo murtaa'e yoo uf beeke soomni isaa fayyaadha qadaa hin baasu haga hafe itti guuttata, garuu yoo dawaa sammu hadoochu san wajjiin qoricha gilikoosii ( dhiyana)qabu fudhate soomni isaa ni bada namni sun yoo xiqomallee gaggabee fayyee soomni isaa ni bada sababa qoricha gilikoosii ( dhiyaanaa) saniif.

6. Murtii dubatrii kiniinii heydii ( xurii laguu)dhoorgitu fudhattuu akka ji'a soomanaa gutuu somtuuf jecha maal taha ?

D/ dawaa halaalaa ji'a guutuu soomuuf yoo taate ka yeroo fayyadaman rakkoo hin qabne fudhatuun homaa hin qabu yoo akkasuma yeroo biraallee yoo fayyadamte rakkoo hin qabu yoo rakkoo qabaatuu dhabuun isaa irraa beekame.

7. Wal dhaba bahaa tii fi dhifaa
   D/ biyyi takka baatii yoo garte biyyi biraa isiin soomuu mabdii ka jedhu irratti beeytonni islaamaa yada garaagaraa qaban
   A. namni hunduu soomuu qaba kan jedhu
      ( jecha hedduuti )
   B. biyyi hundi soomuu hin qabdu biyya baha fi dhiiti biyya sanii wal fakkaatu male ykn nama argee malee ka jedhu
      ( jecha shaafi'ii fi san'aanii, ibnu utheymiin.).

8. murtii saatalaaytii irratti irkatuu baatuu arguuf
   D/ saalataaytii qofarratti irkatuun hin tahu
   ( jecha ibnu shek Ibnu utheymin)

9. murtii manaaxirii baha fi dhiha ittiin laalaniin fayyadamuu
   D/ Manzaraa Bahaaf dhiha ittiin laalan fayyadamuun ni taha garuu inni dirqamaa miti isaan alas namni amanamaan yoo laalee arge ni taha.

10. Herrega ( lakkoofsan soomuu)
   D/herregarratti irkatanii soomuun hin tahu
   ( walii galtee beytota islaamaati)

11. Murtii nama iamala bahuu meeshaa hammayyaawaan ( rophilaa fi kkf)

D/ namni imala bahe waanuma fedheen osoo deemee furuun isaaf taha imala tana keessatti soomni isa miidhuu miidhuu baatuu

Jecha ( ibnu teeymiyaan wali galteetu jira jedha )

12. Murtii sijaaraa xuuxuu sooma keessa ?

D/ sijaaraa( tamboo) xuuxuun ( Aaarsuun) sooma ni fura ( walii galtee beytota hundaati: shaafi'ii, hanafii, maalikii, hanbalii)

13. Murtii qorannaaf dhiiga namaraa baasuu

D/ yo qorannoof dhiiga namarraa fuudhan soomni homaa hintahu ( hin badu)

14. Murtii dawaa waga'amuu ?

D/ Nnm dawaa karaa teessootiin waga'amu ykn kennamu fayyadamu

A. beytonni hedduun soomni isaa ni bada jedhan

Jecha (walii gala mazhaba afraniiti )

B. heduun isaatii hin badu jedhan

( jecha garii ti

15. funyaaniin dawaa fudhatuu ?

D/ guyyaa soomanaa dawaafunyaanin buufatan fudhatuun sooma ni baleessa

( Jecha shek ibnu baazi )

16. kalee dhiqatuu

D/ namni dhibee kale qabu yoo kale isaa san hom ataheenuu tahu dhiqate soomni isaa ni bada

Jecha shke ibnu baazi

17. qilleesa asmii fudhatuu

qilleensi namni asmii ykn dhibee onneen hafuura baafatuu dadhabduu qabu akka hafuura baafatu yoo qilleesa isaa fudhate soomni hin badu

jecha (ibnu utheymiin, ibni baazi)

18. kiniinii arraba jala kaayamti tan akka onneen hin dhaabbanne gargaartu fayyadamuu

D/ yoo kiniinii arraba jala kaayyatan fudhate soomni isaa hin badu kiniiniin tun waytum arraba jala kaayyatan waan gara onnee dhiiga wliin waan seentuuf soomni siaa hin badu haala gorora isii irraa bahu hin liqimsiniin

Jecha yoo gogora isini irraa bahu liqimse ni bada

19. oksijiin fayyadamuu

D/ hafuura bafatuuf yoo oksijiin fayyadaman somni hin badu

Jech ( mujamma'ul fiqhiiti)

20. lilmoo waraannatuu

D/ lilmoo nyaataa waan hin tahiniin lilmoo dawaa haraan tahuu tafaan tahuu yoo fayyadaman somni hin badu.

Jecha ( hek ibnu baaz , ibnu utheymiin)

21. lilmoo dawaa nyaataa qabdu fudhatuu
D/ lilmo dawaa nyaataa qadbu fudhatuun sooma ni balleessa
Jecha( shek ibnu baaz, ibnu utheymiin)

22. namni sooma qabu dawaa ilkaaniin dhiqatan fayyadamuu
D/ namni sooma qabu dayaa ilkaaniin dhiqatan fayyadamuun sooma hin balleessu garuu gara kokkee isaa akka hin tarree uf eegganni godhuu qaba
Jecha ( ibnu baaz , ibnu utheymiin)

23. dawaa ijaa fayyadamuu.
D/ dawaan ijaaf fayyadam sooma hin balleessu
Jecha ( hanafii, shaafi'ii filannii ibnu baaz fi ibnu utheymiin )

24. Dawaa gurraa fayyadamuu
D/ dawaa gurraa fayyadamuun somma hin balleessu
Jecha (ibnu baaz , ibnu utheymiin , filannoo ibnu hazmii ti)

25. Gurra dawaan dhiqatuu
D/dawaan gurraan dhiqatan yeroo heddu bishaan uf keessaa qaba kanaaf yoobishaan sun gara kokkee namaa gad lixe soomni ni bada yo gara kokkee hin gahin soomni hin badu

26. Dibata qaamaa fayyadamuu

D/ dibata fayyadamuun sooma hin balleessu
Jecha( filanno ibnu teymiyyati fi ibnu utheymiin )

27. Dhiyana dhandhamani laaluu
D/ dhiyana dhandhamani laaluu yo haajan itti jiraatte nitaha erga dhandhamee gara kokkee gad yoo hin dabarsin boda dhandhamee afaan ufii dhiquufi arraba isaas dhiqatuu qaba
Jecha( shaafi'ii , hanbalii, hanafii

28. Tahaamiila fayyadamuu ( tahamiil ajechuun dawaa lilmoon hin fudhatamnekan qaama duubaatiin fudhatani )
D/ dwaa kana fudhatuun sooma hin baleessu
Jecha(wal gahii doktoroora slaamaati walgahuu 9ffa mgaalaa kuwet)

29. Agarsiiftuu fi meshaa qaama keessa dhuqu fayyadamuu
D/ meshan qaama keessaa ( qaama saalaatti kaayamee dhiqu yoo fayyadaman soomni hin badu

30. Meesha gadaamessa dubartii dhiqu fayyadamuu
D/ meeshaa gadaamessaa dubarti dhiqu fayyadamuun sooma hin balleessu gadaameessaan dubartii fi garaachii nyata wan walitti hin baafneef.
Jecha ( murtee wal gahii beeytota ialaamaa)

Kan hiike Alarifu
Email : alarifu3@gmai.com
Mob : 055062508

*Gaafii 30 soomaan wal qabattu tan yeroo ammaa hajamsiiftu*

## Baafata safaa

